Долзарб мавзу

# МИЛЛАТЛАРАРО МУНОСАБАТЛАР — ДИҚҚАТ МАРКАЗИДА

**Бугунги кунда миллатлараро муносабатлар муаммоларига бефарқ қаровчи одамлар йўқ. Бу тушунарли, чунки миллатлараро муносабатлар турмушимизнинг барча томонлари билан чамбарчас боғланиб кетган. Шунинг учун ҳам уларни ҳал этиш йўллари, байналмилал ўзини ўзи англаш ва миллатлараро мулоқот маданиятини шакллантириш муҳим аҳамиятга эгадир. ЎзТАГ мухбири Б. ҲАСАНОВ шу муаммолар хусусида Ўзбекистон ССЖ Президентининг маслаҳатчиси Ш. С. ЗИЕМОВ билан суҳбатлашди.**

**— Шаҳобиддин Сирожович, яқиндагина миллатлараро муносабатлар соҳасида тўла уйғунлик мавжуд, деб гапирилларди, ҳозир эса турмуш бу соҳада ҳам баъзан ўткир ихтилофлар бўлиши мумкинлигини кўрсатмоқда. Сиз бу тўғрида нима дея оласиз!**

— Дарҳақиқат, яқин ўтмишда мамлакатимиз халқлари бирлиги ва жипслигини жуда мустаҳкам деб кўрсатилар, турмушда кўплаб учраб турадиган муаммолар эса тилга олинмас, четлаб ўтиларди.

Қайта қуриш ва ошкоралик туфайли бу соҳага ҳам хос бўлган «касаллик»лар кўзга ташланиб қолди. Чунончи, бу «касаллик»нинг ўз ҳолига ташлаб қўйилганлиги одамлар онгига, халқлар тақдирига салбий таъсир қилди.

Марказнинг, иттифоқ вазирликларининг хом ашё етказиш қўшимчасига айланиб қолган жумҳуриятимизни олиб кўрайлик. Яқин вақтларгача Ўзбекистон саноат маҳсулотларининг ярми, қишлоқ хўжалик маҳсулотларининг эса 80 фоизидан кўпроғи хом ашё сифатида жумҳуриятдан ташқарига олиб чиқиб кетиларди. Бунда жумҳуриятнинг манфаатлари, миллий муаммолар назар-писанд қилинмас, халқ анъаналарини, маданиятини ривожлантиришга етарли эътибор берилмасди.

Ҳозир миллатлараро муносабатлар муаммоларини ҳал этиш, халқлар дўстлигини мустаҳкамлаш — қайта қуришнинг ўзини амалга оширишнинг асосий омилларидан бири эканлиги равшан бўлиб қолди.

**— Қалбларни ларзага солган Фарғонадаги фожиали воқеалар ҳали хотирамиздан ўчгани йўқ. Сизнингча бу воқеаларнинг сабаби нима ва асосийси — фожианинг олдини олиш мумкинмиди!**

— Сабаблар кўп — булар йиллар давомида ҳал этилмай келган иқтисодий ва ижтимоий муаммолар, ишсизлик, порага сотилиш, жиноятчилик, порахўрлик, давлат мулкини талонтарож қилиш ҳолларининг кўпайишидир. Маҳаллий фирқа, шўро ва ҳуқуқни муҳофаза қилиш идораларининг фаолиятсизлиги ва халқдан ,ажралиб қолганлиги бунга қўшимча бўлди.

Агар ҳодисаларни улар бошланган вақтда — Қувасойда можаро юз берганда баҳолашда сиёсий шапкўрлик қилинмаганида, албатта, фожианинг олдини олиш мумкин бўлур эди. Бунинг устига, муайян вақт давомида Қувасойдаги воқеалар тўғрисида объектив маълумот берилмади. Вилоят, жумҳурият, кейинроқ эса бутун мамлакат бўйлаб хилма-хил миш-мишлар тарқалди. Вазиятни барқарорлаштириш юзасидан чоралар кўриш учун Кувасойга юборилган гуруҳ таркибида мен ҳам бор эдим. Ишни синчиклаб ўрганиб чиққанимиздан кейин биз жумҳуриятнинг аввалги раҳбариятига юз берган ҳодисалар тўғрисида маълумотнома тайёрладик. Унда можаронинг сабаблари ва туси кўрсатилган, эҳтимол тутилган оқибатларнинг олдини олиш юзасидан аниқ тадбирлар таклиф қилинган эди. Бироқ, ушбу ҳужжат эътиборга олинмади. Юз берган ҳодисаларга етарли баҳо бермаслик нималарга олиб келганлиги ҳаммага маълум.

**— Бизнинг жумҳуриятимиз учун миллий сиёсат ва миллатлараро муносабатлар масаласи алоҳида аҳамиятга эга, чунки биз кўп миллатли хонадонда яшаяпмиз. Жумҳурият раҳбарияти ҳозир шу соҳада вужудга келаётган муаммоларни ҳал этиш учун нима ишлар қилаяпти!**

— Аҳолини сўнгги рўйхатга олиш якунларига кўра Ўзбекистонда 100 дан зиёд миллат ва элат вакиллари яшамоқда. Шу жумладан 14 миллиондан кўпроқ ўзбек, 1 миллион 650 минг рус, 900 минг тожик, 800 мингдан зиёд қозоқ ва бошқа миллатлар бор.

Табиийки, турмушнинг иқтисодий, ижтимоий ва маданий соҳаларидаги сиёсатни ишлаб чиқишда ва амалга оширишда кўп миллатлилик омили ҳисобга олинади. Шу жумладан бу Ўзбекистон ССЖ Олий Кенгашининг III сессиясида маъқулланган Ўзбекистон халқ хўжалигини барқарорлаштиришнинг асосий йўналишлари ва бозор иқтисодиётига ўтиш қоидаларида кўзда тутилган.

Кўп миллатли аҳолининг, аввало камбағал кишиларнинг турмуш даражасини ижтимоий жиҳатдан муҳофаза этишга қаратилган бир қанча аниқ чора-тадбирлар амалга оширилди. Бу иш давом эттирилмоқда. Чунки хўжалик юритишнинг янгича шароитларига тайёргарлик кўрилаётганда чор-ночор кун кечираётган ва ёрдамга муҳтож бўлган 9 миллиондан кўпроқ одам тўғрисида ўйламай бўлмайди, чунончи бу одамларнинг аксарияти қишлоқ аҳолисидир.

Томорқа участкалари кенгайтирилди, янги иш жойлари барпо этилмоқда, шахсий хўжаликлардаги мол ва паррандаларни ем-хашак билан таъминлаш чоралари кўрилмоқда.

Жумҳуриятда Ўрта Осиё жумҳуриятлари ва Қозоғистон ўртасидаги дўстлик ва ҳамкорлик тўғрисида Олмаотада имзоланган битимни амалга ошириш юзасидан изчил иш олиб борилмоқда, бошқа иттифоқдош жумҳуриятлар билан иқтисодий, илмий-техникавий ва маданий ҳамкорлик ўрнатиш юзасидан аҳдномаларни имзолаш йўлида катта иш олиб борилмоқда, Ўзбекистон ССЖнинг мустақиллиги тўғрисидаги декларацияда белгиланган қоидаларни ҳисобга олиб, Иттифоқ шартномасини тузиш билан боғлиқ масалалар кўриб чиқилмоқда.

Халқ анъаналари, урф-одатларини тиклаш тадбирлари миллатлараро муносабатларни такомиллаштиришга қаратилган. Масалан, «Наврўз» ҳозир яна умумхалқ байрамига айланди, диндорларга муносабат ўзгарди.

Миллий муаммолар ўйлаб топилган нарса эмаслигини, бу можароларни атайлаб қилинаётган иш деб таърифлашга уринаётганлар ноҳақ эканлигини таъкидлаб ўтмоқчиман. Ҳозирги даврнинг ўзига хос хусусиятларидан бири миллий ўзини ўзи англашнинг ўсганлигидир. Бу — ижобий ҳодиса. Ҳозир унга бунёдкор, амалий тус бериш, бирор кимсага ундан бузғунчилик мақсадларида фойдаланишга йўл қўймаслик муҳимдир.

Ўз феъл-атворига кўра байналмилалчи бўлган ўзбек халқи ҳозир, айтиш мумкинки, ўз тарихини янгитдан идрок этаяпти, сўнгги ўн йилликлар ичида юз берган салбий воқеаларнинг сабабини чуқурроқ англаб етишга, ўз ривожланиш йўлларини топишга уринаяпти. Маданий-тарихий меросга жуда катта қизиқиш билдирилаётганлиги ҳам тушунарли, ўзбек халқи ундан, шу жумладан, ўзбек тили графикаси ўзгартирилганлиги туфайли ҳам ажратиб қўйилган эди. Ҳозир бизнинг меросимиз жамиятни такомиллаштириш жараёнига, ёш авлодни тарбиялашга хизмат қилиши муҳимдир. Дарвоқе, «Мерос» жумҳурият дастури ҳам ана шу мақсадга қаратилган.

Биз ўзбек тилини яхши билишимиз, эски ўзбек ёзувини ўрганишимиз ва шу орқали мусаффо чашма сувидан симиргандек, буюк аждодларимиз донолигидан баҳраманд бўлишимиз лозим, деб ўйлайман. Лекин бунда биз фақат ўз миллий қобиғимизга ўралиб қолмаслигимиз керак. Халқимиз очиқ бўлиши, жаҳон ҳамжамиятига уйғун бирикиб кетиши, бошқа халқлар иқтисодиёти, фани ва маданияти ютуқларини эгаллаши керак. Бунинг учун эса рус тилини — мамлакатимиздаги миллатлараро мулоқот тилини, чет тилларни яхши билиш керак. Дарвоқе, буни жумҳурият Президенти И. А. Каримов ҳам Ўзбекистон ССЖ Олий Кенгашининг III сессиясидаги ўз нутқида таъкидлаб ўтди.

**— Шаҳобиддин Сирожович, маълумки, марказий матбуотда Ўзбекистон ССЖдан аҳолининг кўчиб кетаётганлиги тўғрисидаги масала тобора кўпроқ кўтариб чиқилмоқда. Кўчиб кетаётганларнинг миқдори ҳақидаги бу гаплар тўғрими!**

— Ҳозир бутун мамлакатимизда ижтимоий-сиёсий, иқтисодий беқарорлик туфайли одамлар бир минтақадан бошқасига кўплаб кўчиб ўтаётганлиги кузатилмоқда.

Бизнинг жумҳуриятимизда Фарғонадаги фожиали воқеалар ҳам бу жараёнларга ўз таъсирини кўрсатди. Лекин айрим мақолалар муаллифлари айтаётганларидек бунга аввало жумҳуриятда Давлат тили тўғрисидаги Қонун сабаб бўлаяпти, дейиш нотўғри бўлур эди. Мазкур Қонун ўзбек тилининг ривожланишини, ундан фойдаланиш соҳасининг кенгайтирилишини таъминлашга қаратилган. Айни пайтда у жумҳуриятда яшовчи бошқа халқларнинг тилларини ривожлантириш учун зарур шарт-шароит яратиб беришни кўзда тутади. Яширмайман, Қонунни амалга оширишда муаммолар кўп. Баъзи одамлар бу жараённи тезлаштиришга интилишмоқда, бу эса ўз навбатида бирмунча ташвиш уйғотмоқда. Лекин, ҳар бир алоҳида ҳолатда алоҳида гаплашиш, одамларга бу қонунни чуқур тушунтириш керак, деб ҳисоблайман. Қонунни амалга оширишда ҳаддан ошишга, ҳис-туйғуларга эрк беришга, уни субъектив талқин этишга ҳаққимиз йўқлиги равшан.

Доимий яшаш жойидан кўчиб кетишнинг сабаблари хилма-хил — булар ҳам иқтисодий, ҳам ижтимоий муаммолардир. Масалан, Қашқадарё вилоятида яқинда жумҳуриятдан чиқиб кетишни истовчилар ўртасида социологик тадқиқот ўтказилган эди. Натижалар бундай бўлди: кетмоқчи бўлаётганларнинг фақат 6-7 фоизи «тил»ни сабаб қилиб кўрсатди, қолганлар эса иқтисодий ва ижтимоий-маиший қийинчиликларни, бошқа сабабларни айтишди.

Энди рақамларга назар ташлайлик: 1989 йилда жумҳуриятдан 170 мингдан кўпроқ киши жўнаб кетди, уларнинг атиги 17,5 минги руслар эди. Жўнаб кетаётган кишилар орасида кўпчиликни, баъзи мақолаларнинг муаллифлари даъво қилаётганларидек, руслар эмас, балки ўзларининг тарихий ватанига қайтиб боришга интилаётган қрим татарлари, яҳудийлар, немислар, бошқа миллатларнинг намояндалари ташкил этаётганлиги кўриниб турибди.

Аҳолининг кўчиш жараёнлари ҳақида гапирганда, рус тилида сўзлашувчи аҳолининг вакилларигина кўчмаётганини назарда тутиш керак. 1989 йилда жумҳуриятдан 24 мингдан кўпроқ ўзбек кўчиб кетди ва 23 минг ўзбек кўчиб келди. Кўчиб кетганлар орасида ўқишга, тажриба ўрганишга, ишга кетганлар кўпчиликдир.

Бу саволга бериладиган жавобни якунлаб шуни айтмоқчиманки, бизнинг жумҳуриятимизда баъзи журналистлар айтаётгандек, аҳолининг кўчиши авжига чиққан эмас. Уларнинг даъволари, хулосаларига қараганда, улар ихтиёрида ё холисона ахборот йўқ, ёки улар ўзларининг кўнглидаги гапни ҳақиқат қилиб кўрсатмоқчи бўладилар. Ўзбекистон халқ депутатларининг жумҳурият аҳолисига, ССЖИ Олий Кенгашига Мурожаатномасида ҳам шу фикр таъкидланади. Унда қуйидаги сатрлар бор: «...Ваҳима тарқатишга, вазиятни беқарорлаштиришга, турли халқларнинг вакиллари орасида адоват чиқаришга уринаётган кучлар бош кўтараётганлиги бизни қаттиқ ташвишга солмоқда.

...Шу боисдан ҳам биз қатъий қилиб айтамизки, миллатлараро муносабатларни кескинлаштиришга олиб борадиган миллатчилик ва шовинизмни авж олдириш йўлидаги ҳар қандай уринишлар ва гиж-гижлашлар қонунларимизнинг бутун кучи ва шафқатсизлиги билан даф қилинажакдир».

Марказий матбуотда босилган баъзи мақолаларда, норасмий ташкилотлар айрим вакилларининг нутқларида Ўзбекистон Компартияси Марказий Қўмитаси, жумҳурият раҳбарияти жумҳуриятда яшовчи миллий гуруҳларнинг маданий эҳтиёжларини қондиришга, уларнинг ҳуқуқларини ҳимоя қилишга дуруст эътибор бермаяптилар, деб даъво қилинади. Бу даъволар ҳақиқатга тўғри келмайди, деб ҳисоблайман. Ҳозир жумҳуриятимизда 30 тадан кўпроқ миллий, маданий марказ тузилган ва ишлаб турибди. Бошқа ҳар қандай жумҳуриятдагидан кўра кўпроқ шундай марказ тузилганига эътибор беринг. Ҳозир жумҳуриятда яшовчи халқларнинг тилларидаги радиоэшиттиришлар ва телекўрсатувлар вақти кўпайтирилди. Телевидениеда «Дружба» деган янги эшиттириш пайдо бўлди. Бу эшиттиришда бошқа масалалар қатори миллий-маданий марказларнинг фаолияти ҳам ёритиб борилади. Қозоқ, тожик, қорақалпоқ тилларида ва бошқа тилларда ўқитиладиган мактаблар кўпаймоқда. Жумҳуриятдаги 1200 тадан кўпроқ мактабда 657 минг болага рус тилида таълим берилмоқда. Жумҳуриятнинг барча олий ўқув юртларида рус тилида таълим бериладиган бўлимлар бор. Масалан, фақат педагогика илмгоҳларидагина 185 та мана шундай бўлим бор. Ўзбекистонда 27 та рўзнома рус тилида нашр этилмоқда, китоблар ва журналлар чиқарилмоқда. Масалан, 1989 йилнинг ўзида Ғафур Ғулом номли нашриётда 462 босма табоқ ҳажмида 27 номдаги бадиий адабиёт рус тилида чиқарилди. 1990 йилда 30 та номдаги китобни чиқариш режалаштирилган. «Ўзбекистон», «Ўқитувчи» ва бошқа нашриётларда рус тилида адабиёт чиқарувчи таҳририятлар бор.

Юқорида номлари зикр этилган муаллифлар жумҳуриятда ижтимоий-сиёсий барқарорлик йўқ, деб ҳам даъво қилмоқдалар. Бу даъво ҳақиқатга тўғри келадими? Ҳозир жумҳуриятимиздаги вазият барқарор бўлиб турибди, Москва, Ленинграддаги, Украина ва Молдовадаги вазиятни қиёс қилган ҳамма кишилар буни кўриб туришибди. Пахта териш кампанияси қисқа муддатда муваффақиятли тугаллланганлиги, давлат режаси бажарилганлиги ҳам мана шу барқарорликнинг самарасидир.

Ўзбекистонда истиқомат қилаётган халқларнинг дўстлиги ва бирлигисиз жамиятимизда режалаштирилган ўзгартишларни амалга ошириб бўлмайди. Бу борада Ўзбекистон раҳбарияти, жумладан қонунийликни, тартиботни мустаҳкамлаш юзасидан кенг кўламли ишларни амалга оширмоқда.

**— Ҳозир жумҳуриятда миллатлараро муносабатлар ва байналмилал тарбия соҳасидаги фаолиятни мувофиқлаштирувчи кенгашлар тузилмоқда. Бу кенгашларнинг фаолияти нимадан иборат бўлади!**

— Бу кенгашлар жамоатчилик асосида ташкил этилмоқда ва улар фирқа ҳамда шўро идоралари ҳузурида тузилган миллатлараро муносабатлар комиссиясининг ўрнини босмаслиги керак. Улар халқ депутатлари кенгашларининг қарорига биноан ноҳияларда, шаҳар ва вилоятларда тузилмоқда. Уларга кенгашларнинг раислари бошчилик қилади, фирқа, шўро ва ҳуқуқни муҳофаза қилиш идораларининг, жамоат ташкилотларининг вакиллари, энг кўп хизмат кўрсатган обрўли кишилар уларнинг таркибига кирадилар.

Кенгашлар бу соҳадаги ишни мувофиқлаштириб турадилар. Улар узоқ муддатли ва кундалик тадбирларни тузиб, миллатлараро муносабатларни такомиллаштиришга кўмаклашишлари лозим. Улар муаммоларни аниқлаш, уларни ҳал этиш чораларини кўриш билан шуғулланадилар. Ўзбекистон ССЖ Давлат тили тўғрисидаги Қонунни амалга ошириш соҳасида давлат ва жамоат идоралари ҳамда муассасаларининг фаолиятини ўрганиш, байналмилал ўзлигини англашни ва миллатлараро алоқа маданиятини шакллантириш юзасидан аниқ-равшан тадбирларни амалга ошириш кўзда тутилмоқда.

Меҳнат жамоаларида, ўқув юртларида, истиқомат жойларида байналмилал тарбия ва миллатлараро алоқа маданиятини шакллантириш билан шуғулланувчи кенгашлар бу тузилманинг бошланғич бўғинлари бўлиб қолади.

Байналмилал тарбия ва миллатлараро муносабат соҳасидаги фаолиятни мувофиқлаштирувчи жумҳурият кенгаши ҳам тузилади.

Бу кенгашнинг тузилиши, менинг фикримча, рўй бераётган жараёнларни чуқурроқ ўрганиш, бу соҳадаги муаммоларни ҳал қилиш билан, мўътабар қарорлар қабул қилиш билан шуғулланиш ва шу тариқа халқлар ўртасида дўстликни мустаҳкамлашга кўмаклашиш имконини беради.

Китоблар оламида

# «Мувозанат»

Яқинда «Ўзбекистон» нашриётида чоп этилган мақолалар тўплами шундай номланган. Бугунги беҳаловат кунларда бу китобга «Ёш ленинчи» рўзномасида ўтган йили ёруғлик юзини кўрган энг яхши чиқишлар жамланган. Бу мақолалар шу жиҳатдан алоҳида тўплам ҳолида чоп этилишига лойиқки, уларда ҳаётимизнинг нозик қирралари, тарихимизнинг ўқилмаган саҳифалари қамраб олинган.

«Ёш ленинчи»нинг шу китобни нашр қилиш ҳақидаги таклифини «Ўзбекистон» нашриёти ходимлари, унинг директори Р. Шоғуломов илиқ кутиб олгани куни-кеча эди. Таҳрир ҳайъати рўзномада эълон қилинган энг яхши мақолаларни тўплаб, уни алоҳида китоб ҳолида чиқаришни илтимос қилган эди. Нашриёт ходимлари бизнинг таклифни қабул қилиб, китобни жуда қисқа муддатларда ўқувчиларга етиб боришини таъминлашди.

Агар муштарийларнинг ёдида бўлса, ўтган йили ёшлар матбуоти саҳифаларида тарихимизнинг қора ва оқ доғлари бўлган кечаги ўтмишимиздаги ҳақиқатни ошкор қилувчи мақолалар кўплаб чоп этилган эди. Ҳали кўпчиликка маълум бўлмаган ҳужжатларни афкор оммага ошкор этилди. Йил давомида рўзнома саҳифаларидан ўрин олган мақолаларда ёшларни тарихни чуқурроқ ўрганишга, унинг бизга қоронғи бўлган саҳифаларини очишга чақирилди. Айниқса Ўзбекистон ССЖ Фанлар академиясининг академиги Эркин Юсупов, шу академиянинг мухбир аъзоси Бўрибой Аҳмедов, таниқли танқидчи Очил Тоғаев, Эркин Воҳидов, Омон Матжон, Муҳаммад Али, Жамол Камол, Нурали Қобул каби ижодкорларнинг чиқишлари ва улар билан уюштирилган суҳбатларда давримизнинг дардли муаммолари ўз аксини топди. Ана шу ҳаётий машаққатларни қайси йўллар билан енгиш масалалари хусусида баҳслар уюштирилди.

Шунингдек, мазкур тўпламдаги мақолаларда жумҳуриятимиз ёшлари ва комсомол муаммоси билан бир қаторда барчамизни ташвишга солиб келаётган пахта яккаҳокимлиги, экологик мувозанатнинг бузилганлиги, тарих, иқтисод, тил, маданият, маънавий масалалар чуқур ижтимоий руҳда таҳлил этилган. Хуллас, китобдан жой олган рўзноманинг ҳар бир чиқиши билан танишар экансиз, муаллифларнинг дил тубида ётган дарду аламлари, ғам-ҳасратлари, тафаккур мевалари, ақл-идрок шодалари билан танишгандек бўласиз. Бевосита улар билан мақолаларда кўтарилган мавзулар юзасидан баҳсга тушгингиз келади. Уларга ўз муносабатингизни билдириб, ҳаёт мушкилотларини биргаликда ҳал этиш учун бир ёқадан бош чиқариб курашишни истаб қоласиз.

Китобга ёзилган сўз бошида нашриётнинг катта муҳаррири Зуфар Жўраев шундай фикрни келтиради: **«Китоблар қалбни ёритади, инсонни юксакликка кўтаради ва кучига куч қўшади, унда энг яхши орзу-истакларни уйғотади, ақлни чарҳлайди ва юракни юмшатади»**. Худди шундай! Кўпинча биз бугунги кун ташвишлари билан банд бўлиб, китоб мутоала қилишга вақт топа олмаймиз. Кундалик рўзнома ва ойномаларни кузатиш билан бутун оламни кучгандек бўламиз. Афсуски, ундай эмас. Зеро, китобдек инсон руҳини поклайдиган, унинг маънавий оламини бойитадиган восита бўлмаса керак. Шу боисдан «Ёш ленинчи»да чоп этилган ва давр дарди билан ҳамоҳанг бўлган мақолаларнинг жамланган ҳолда муштарийларга тақдим этилиши ибратли юмушдир.

**И. УСМОНОВ.**

«Ёш ленинчи» —аскарлар ҳузурида





# ВИЛЬНЮСДА БИР ОҚШОМ

Болтиқбўйи жумҳуриятларида баҳорги сиёсий кураш бироз тинчигандай туюлади, шу кунларда Вильнюсда бўлган кишига. Куз фаслига монанд бу осойишталик ва вазминлик заминида катта бир маъно бор. Литваликлар энди ўзларининг ҳақ-ҳуқуқларини намойишлар, иш ташлашлар, бақириғ-у, қичқириқлар билан эмас, балки юксак маданиятлилик, ўзаро маслаҳат ҳамда келишувчанлик билан амалга оширишга интилмоқдалар. Чунки бундан бир неча ой муқаддам ССЖИ ҳукумати томонидан амалга оширилган иқтисодий қамал жумҳуриятга ва унинг аҳолисига жуда катта талофат етказди. Бу қамалнинг оқибати ҳамон сезилиб турибди. Рўзномалар биздаги нархларга қараганда анча қиммат бўлиб, ҳамон коммерция баҳосидаги қоғозга чоп этилмоқда.

Биз «Ёш ленинчи» рўзномаси ходимлари тинч оқаётган Нярис дарёси соҳилларида сайр қилиб дафъатан ана шундай бир кайфиятни, муҳитни ҳис қилдик. Одамларидан бизга нисбатан ҳеч бир ғаразгўйликни сезмадик. Фақат озиқ-овқат дўконларида бизга ҳеч нима сотишмади. Ҳаммаси паспорт билан, фақат литваликларга, дейишди. Нима ҳам дердик.

Вильнюс шаҳрига бизни шу ерда хизмат қилаётган юртдош аскарлар билан учрашиш истаги бошлаб келганди. Кечқурун белгиланган «Н» қисмга қараб йўл олдик. Дарвозадан киришимиз биланоқ, гап-сўзлардан, ўзимизни юртимизга келиб қолгандай ҳис қилдик. Бу ерда хизмат қилаётганларнинг асосий қисми ўзбекистонлик ва Ўрта Осиёнинг бошқа жумҳуриятларидан келган йигитлар экан. Ҳар қадамда ҳаяжонли учрашув, салом-алик, юрт ҳақида савол-жавоб...

Ўзгача бир илиқлик билан орзиқиб кутилган дамлар ҳам етиб келди. Кечқурун соат 18 ларда қисм клуби аскарлар билан лиқ тўлди. Учрашувни қисмнинг сиёсий ишлар бўйича командир ўринбосари Сергей Петров очиб, илк сўзни «Комсомольская правда» рўзномасининг Ўзбекистон бўйича ўз мухбири Мирзааҳмад Олимовга берди. У аскарларни марказий комсомол нашрининг серқирра фаолияти билан қисқача таништирди.

Сўз навбати «Ёш ленинчи» муҳаррири Жаббор Раззоқовга берилганда, зални осойишталик эгаллади. Ҳар бир аскар ўз юрти, халқи ҳақида кўпроқ нарсани билишга интиларди. Ёшлар нашри муҳаррири юртдошларига Ўзбекистонда кейинги вақтда жумҳурият Президенти томонидан амалга оширилаётган ибратли ишлар, қурилиш батальонларида ишлаш учун хизматга чақирилган аскарларни Туркистон Ҳарбий мавзесида қолдириш ҳақидаги фармони, бу йилги етиштирилган ниҳоятда мўл пахта ҳосили ва бошқа нарсалар ҳақида қисқача сўзлаб берди.

Ниҳоят, учрашувнинг янада қизиқарли, унутилмас дамлари бошланди. Саҳнага Ўзбекистон ёш ижодкорларининг театр-студияси хонандаси Нодира Зиёхонова таклиф этилди. Унинг ширали, ўзига хос ва жарангдор овози ҳаммани бир зумда ром қилди. Нодиранинг қўлидаги гитарадан таралаётган куй йиғилганларнинг қалбини батамом сеҳрлаб олганди. У эса бутун вужуди билан берилиб куйларди:

**Турналар қайтдилар,**
**сендан йўқ хабар,**
**Саболар сайр этар,**
**сендан йўқ хабар,**
**Ҳол сўраб бош эгди**
**нозик майсалар,**
**Нечун сен келмадинг**
**мени сўроқлаб...**

...Қўшиқ кетидан қўшиқ уланади. Нодира эса жўшиб-жўшиб куйлашда давом этади. Унинг ижросидаги «Дарёда оқиб келади», «Кармен», «Сен менинг саратоним», «Баригал», «Дарё тошқин...» сингари қўшиқларни аскарлар қарсаклар билан кутиб олишди. Яна қўшиқлар талаб қилишди. Нодира ҳам юртдошлари сўзини, илтимосини ерда қолдирмади. Дилдан куйлади.

Учрашув тун ярмисигача давом этди. Қисмдан қайтарканмиз, яна аскарлар қуршовида қолдик. Улар ота-оналарига, дўстларига, ҳамма-ҳамма элдошларига салом айтиб қўйишни илтимос қилишди. Самарқанд вилоятидан Қобул Мухторов, Жамшид Саидов, Овул Хўжамов, андижонлик Баёзиддин Нурматов, Ҳусанбой Авилов, Абдушукур Нодиров, Маъмуржон Обидов, Қорақалпоғистон Мухтор жумҳуриятидан Улуғбек Султонов, Турдибек Боғбеков, Марғилондан Акромжон Аҳмадалиев ва бошқа ўнлаб, юзлаб аскарларнинг соғлиқ саломини қабул этинг. Улар ўзларининг йигитлик бурчини сидқидилдан адо этишмоқда.

**Тўлқин ҲАЙИТ,**
**«Ёш ленинчи» махсус мухбири.**

**Отабек РАЗЗОҚОВ,**
**ТошДД журналистика куллиёти толиби.**

* * *

**СУРАТЛАРДА:** учрашувдан лаҳзалар.

Муаллифлар сурати.

«Обуна—91»

# «ҲАЁТ ВА ИҚТИСОД»— СЕВИМЛИ ОЙНОМА

Бу ойнома ўзининг ўқимишлилиги, мазмундорлиги билан тезда халқнинг тилига тушиб қолди. Унинг илк сонидаёқ муштарийлар Абу Наср Фаробийнинг «Афлотун қонунларининг моҳияти» (Жамиятга қандай раҳбарлар ва адолатли иқтисодий қонунлар кераклиги ҳақида) Мирзо Кенжабекнинг «Ҳақиқат тежалмаса эди...», Карим Баҳриев ва Мавлон Умрзоқовнинг «Мустақиллик остонасида», Чўлпоннинг «Чопон», Нурислом Тўхлиевнинг «Аввал иқтисод...», Маҳкам Маҳмудовнинг «Амир Темур замонига қадар ислом иқтисоди ва маданияти тарихидан», Шарифа Салимованинг «Аёл бўлиш осонми?» мақолалари, «Иқтисод ва маданият», «Иқтисод ва сиёсат», «Қуръон ва иқтисод», «Иқтисод ва маънавият», «Жамиятнинг оғриқ нуқталари» ойнасўзлари остида ранг-баранг материаллар эълон қилинди. Бу мақолаларнинг эълон қилинганига уч-тўрт ой бўлган бўлса ҳам ҳануз уларга бўлган қизиқиш сусаймаяпти.

«Ҳаёт ва иқтисод» ана шундай мазмундор ойнома. У сотувга кам чиқарилади. Ойноманинг ўзи жуда кам нусхада нашр қилинади ва ҳар бир рўзнома дўконига 5-6 донадан тегади, холос. Андижон, Самарқанд, Қашқадарё вилоятларига борган ойнома вакиллари зиёлилар ва оддий меҳнаткашлар «Ҳаёт ва иқтисод»ни қидириб тополмай юрганларининг гувоҳи бўлишди.

Ойнома ҳақиқатга ташна ўқувчилари ўртасида катта қизиқиш уйғотаётганининг боиси юқорида айтганимиздай, тиражнинг камлигидандир. Дўконлардан тополмагач, мухлислар унга қачон, қаерда обуна бўлиш мумкин, деб сўрашмоқда. Муштарийлар эътибори учун айтмоқчимизки, «Ҳаёт ва иқтисод»га «Союзпечать»нинг ҳамма бўлимларида ёзилиш мумкин. Янги йилда ойнома соф иқтисодий муаммолар билан бирга жаҳон ижтимоий тафаккури хазиналари, маданий меросимиз дурдоналари, шарқ халқлари тарихининг очилмаган саҳифалари, «Қуръон ва иқтисод» ойнасўзи остида ҳам ўқувчиларимиз учун муносиб мақолалар бериб боради.

**АЗИЗ МУШТАРИЙЛАР!**

**«Ҳаёт ва иқтисод» ойномасининг келгуси йилда янада қизиқарли ва ўқимишли бўлишига таҳририятдаги истеъдодли ижодкорлар кафолат бера олади. Ҳеч иккиланмай ёзилишингиз мумкин. Унинг ИНДЕКСИ: 75481. Обуна баҳоси: Бир йилга — 8 сўм 40 тийин. Олти ойга — 4 сўм 20 тийин.**

Сизга, азиз муштарийлар, ойнома ижодкорлари сиҳат-саломатлик, узоқ умр тилайди.

